

# YOSHUA

## MAISHA YA USHINDI KATIKA AHADI ZA MUNGU


KWA UFUPI

Ina faida kumtumainia Bwana. Yoshua ni ushahidi tosha kuwa maisha ya ushindi dhidi ya changamoto maishani yanapatikana kwa kutumania ahadi za Mungu.



Na Enos Mwakalindile

# Awali ya Yote

Karne chache zilizopita Yesu (au Yoshua kwa kiebrania) aliinua sauti yake juu na kwa mshangao akauliza: **"Mwana wa Adamu atakaporudi ataikuta imani?"** (Luk 18:8). Haraka, na mimi namshangaa muulizaji. Iweje Bwana anayejua yote aoneshe kutokujua? Ni kweli Mwana wa Mungu hajui atakapokuja mara ya pili kama dunia itakuwa na watu wakishikiria imani au la? Na kama Bwana anataka jibu la maelezo, nani mwenye ubavu wa kumfundisha Bwana—Bwana ambaye hazina zote za maarifa zimefichika ndani yake? Kwa vyovyote,hapa Bwana kwa kuuliza hivyo haitaji maelezo toka kichwani bali maamuzi toka moyoni.

Maana ukweli wa hakika ni huu: imani isiyokauka chemi chemi yake yatokea moyoni na si kichwani. Moyo unasema nitakufuata hata kama sijui nienda; nitakutii hata kama sielewi maagizo yako; nitakuamini hata kama ninaona mashaka. Imani inayobubujika toka moyoni humwagika bila kukwama; ije masika kije kiangazi haikomi kutiririka. Nani mwenye imani ya namna hii katika kizazi chetu? Mtu huyo Bwana anamtafuta.

Lakini wengi wa kimpindi cha Yesu walikosa imani ya moyoni kwa Mungu wao. Kichwani walimwelewa Mungu kama mwenye upendo lakini moyoni wengi walimwona kama kiongozi asiyejali watu wake. Kama anawajali kwa nini wakoloni wa kirumi wanakalia nchi yao ya Palestina? Kwa nini kodi juu, maisha magumu; kwa nini waendele kukandamizwa na Mungu anaona?

Yesu akasema hapana. Mungu si kama mnavyomchukulia kichwani. Yeye si kadhi dhalimu ila ni Baba mwenye upendo kuliko baba zenu, mwepesi kuguswa na kuwatetea wanae wanaomlilia mchana na usiku (Luk 18:7). Yesu alijua ugumu wa moyo wa mwanadamu kumchukulia Mungu kama anajali wakati giza la udhalimu limetanda na haki zao wameporwa. Ndipo alipouliza, **"Mwana wa Adamu atakaporudi ataikuta imani?"**

Kila kizazi kinachokuja ulimwenguni kinakutana na changamoto ya kumwamini au kumtilia Mashaka Mungu. Nyuma kidogo ya kizazi cha Yesu manabii waliwasihii vizazi vya wayahudi waliokuwa mikononi mwa watawala dharimu wa kipagani wamtumainie Mungu hata kama inaonekana Mungu amewatelekeza. Wajumbe wa Mungu waliwawalilia Waisraeli na Wayuda wakisema, "mwaminini Mungu ndipo mtakapofanikiwa" (2 Nyak 20:20). Bahati mbaya wimbo haukusikiwa na hasa katika enzi za waamuzi. Enzi hizo watu waliona mashaka zaidi kuliko sababu za kumtegemea

Mungu. Walihoji yu wapi Mungu wa Ibrahimu na Isaka na Yakobo? Walijiuliza kama Mungu wa baba zao ni Mungu wao? Kama Yahwe ni Mungu wao kwa nini asiwaokoe na adui zao? Kwa nini ni mfululizo wa kushindwa na kutawaliwa haukomi hata waishie kuishi kama wageni na wakimbizi kwenye nchi waliyopewa? Katika kizazi cha waamuzi watu walihangaika kupata majibu ya maswali haya kama msafiri aliyebanwa na kiu jangwani. Kama Mwana wa Adamu angekuja katika siku za waamuzi, bila shaka angekutana na uhaba wa kutisha wa imani miongoni mwa watu wake.

Ili kukabiliana na upungufu huu wa imani katika kizazi kilichoishi baada ya Yoshua Mungu alimsukuma mwandishi wa kitabu cha Yoshua asimulie hadithi ya uaminifu wake kwa watu wake. Kwa maneno machache kitabu hiki kinawaongoza wasomaji wake kumwamini Mungu maana anaaminika. Aliwaahidi waisraeli kuwapa nchi na ndicho alichokifanya kwa mkono wa Yoshua. Nchi ya Kaanani wanayoikalia sasa ni ushahidi wa uaminifu wake. Hata sisi leo tukipitia rekodi ya uaminifu wa Mungu katika kitabu hiki tunaweza kupata uhakika wa nguvu kusalia kumwamini Mungu. Na kwa nini tusipitie rekodi hiyo sasa?

## Ahadi ya Mungu kwa Yoshua

Yoshua sura ya kwanza. Karibu katika ulimwengu wa Yoshua. Kwanza kunakutana na Yoshua mwenyewe. Unapomwona hivyo, ndiyo tu ametoka kuchaguliwa kwa kura turufu ya Mungu kuwa kiongozi wa taifa. (Usiulize kama Demokrasia ilifuatwa. Labda nikwambie chagua la Mungu ndio chaguo la watu na chagua la watu ndio demokrasia). Hapa Mungu amemteua Yoshua anayeweza kutekeleza maagizo yake na kutimiza shauku ya watu. Watu wanaheshimu maamuzi ya Mungu—hakuna malalamiko, hakuna maandamano. Kwa vyoyote, Mungu Baba hawezi kuwapatia wanawe sumu.

Basi, sogea karibu na mtazame Yoshua, mtumishi wa Mungu na kiongozi wa watu. Mtazame akiwa ndani ya gwanda (kwa habari yako kiongozi wa nchi aliyeko vitani havai suti anavaa gwanda). Yoshua ni kiongozi-Mpiganaji. Amepigana kama jemedari wa Israeli chini ya Musa. Sasa, amepewa fimbo ya Musa ya uongozi na Mungu anamwambia ni wewe utakayeaingiza Israeli kwenye nchi ya niliyowaahadi baba zao.



Ukimwangalia vizuri usoni, utaona Yoshua hajatulia. Kazi aliyopewa ni ngumu kweli kweli na hilo anajua. Nchi yenyewe iliyoahidiwa siyo tupu ila ina watu—tena waoga wanawaita wenyeji wa nchi hii majitu. Yoshua anajua hilo. Miji ya nchi hii imezungushiwa kuta ndefu na kulindwa na wanajeshi mchana na usiku. Yoshua anajua hilo. Wanajeshi wao wana siraha bora; na tena wana hamasa ya kupigana. (Na hilo ni sawa. Mwanamume au mwanamke gani asiye na hamu ya kujitetea mshambulizi anapotishia usalama wa familia yake?) Yoshua anajua hilo. Na kabla ya kukabiriana na adui zake wasiokubari kushindwa, ipo changamoto ya kuvusha majeshi yake kwenda uwanja wa vita. Yoshua anajua hilo. Mbele yake Yordani imevimba kama joka na kutema maji yake kama gharika tayari kummeza yeyote anayemkaribia. Yoshua anajua hilo. Hata wenyeji wa ng'ambo ya pili wanaamini Yordani iliyoachama kinywa chake ni tishio tosha kwa watumwa wa zamani wa Farao. Na Yoshua anajua hilo.

Hapa Yoshua anaona ugumu wa kazi aliyopewa. Atawaingizaje Israeli katika nchi ya Kaanani? Anaona shaka. Msikie Mungu anachomwambia, Usiogope, usiogope, usiogope: ***“Hapatakuwa mtu wa kusimama mbele yako siku zote za maisha yako.”*** (1:5)

Ahadi imetolewa, sasa tusubiri tuone. Je, Yoshua ataamini ahadi hiyo toka moyoni hata kama kichwani haiingii? Yoshua katika bonde la “kukata maneno”. Inapaswa aamue: kubakia upande huu wa mashaka na woga au ahamie upande wa imani na ujasiri.

## Mto wa Yordani Mbele ya Yoshua




Siku ya siku inafika na uchaguzi unafanyika—kuamini ni kuchagua. Yoshua anatoa amri kwa jeshi lake na anawaamuru wajiandae kuondoka. Tazama majeshi ya Bwana yanaacha kambi na kuelekea Yordani. Wanaenda wapi hawa? Natamani ni washauri kuwa huu si wakati mwafaka kuvuka Yordani. Kwa nini wanataka kufa? Waambie Yordani msimu huu ni mdomo wa mamba, watamezwa.... Lakini hawatakusikia—waache waende.

Sasa jeshi limesogea mpaka karibu na mto wenyewe. Mbingu juu zimetulia tuli lakini mto unapita kasi kama vile haujawaona watoto wa Mungu. Mara miguu ya watoto wa Mungu inagusa mto na hapo hapo maji yaendayo yanasimama kupisha majeshi ya Bwana. Na majeshi yanasonga mbele bila kusita. Yaone yakishuka mtelemko kuelekea bonde la Yordani iliyokauka. Na ndipo najiuliza kwa nini Wakaanani hawajitokezi kuwazuia Israeli isisonge mbele? Kwa nini wasiwashtukizie wavamizi kutoka Misri hapa hapa na sasa hivi? Hapana. Ahadi imekwisha tolewa , **"Hapatakuwa na mtu yeyote atakayeweza kusimama mbele yako."**

## Yeriko Mbele ya Yoshua

Sasa Israeli imevuka Yordani. Safi sana. Wanaweza sasa kutulia na kufurahia ushindi. Wacha wageuze fuo za Yordani kuwa ukumbi wa sherehe na wajiachie. Lakini Yoshua hana mpango huo. Yoshua anajua ushindi wa jana sio ushindi wa leo. Anajua ajidhaniaye amesimama ana wajibu wa kujiangalia asije akaanguka. Mbele ya kamanda Yoshua bado upo mwendo wa kumalizwa, vikwazo vya kurukwa, na vita ya kupigana. Yoshua hawezi kufanya picnik katika beach ya Yordani huku mji wa Yeriko ukimtazama.

Unadhani Yoshua anaona nini sasa? Anauona mji wa Yeriko tu. Wenyeji wanauita, Yeriko; wakimaanisha, "mji wa mwezi". Watu wa mji huu kama miji mingine ya Kaanani wamekataa "jua la haki" na kuchagua kubakia gizani. Wazee wenye haki kama Ibrahimu na Isaka na Yakobo waliishi kama taa kati yao. Wamekataa nuru na kupendelea giza hata wameinajisi nchi kwa matendo yao ya usiku. Na sasa kikombe cha maovu yao kimejaa mpaka juu. Yaliyowapata miji ya Sodoma na Gomora miaka 400 iliyopita (Mwanzo 19) yatawapata wao.

Na leo Mungu amempa Yoshua tenda ya kutekeleza hukumu. Na Yoshua atatenda kama Bwana alivyomwagiza. Muda si muda mji huu, unaouona leo unavutia kama mbaramwezi angani, utaangushwa chini miguuni pa Yoshua. Wasioamini wanasema tena haiwezekani. Eti Yoshua na majeshi yake ni kama vipanzi tu mbele ya majitu. Lakini Yoshua hatilii maanani kelele za wasioamini—bwana, kelele za chura hazimzuii tembo kunywa maji.



Tayari tarumbeta ya vita imepulizwa. Kila mguu wa askari upo sawa tayari kwa vita ya Bwana. Yoshua ananyanyuka juu mwili mzima na anawaambia Israeli: "Piga kelele! Bwana amewapatia huo mji." Israeli nao wanajibu kwa sauti

kuu wakisema, “Shindwa, Yeriko! Shindwa.” Sauti zinabamiza kuta za Yeriko na kuzifanya ziyumbe na misingi yake iachie. Sikia sasa kishindo cha mji unaoshuka chini. Ona mahekalu ya sanamu yavyoanguka puu! Angalia vumbi juu! Na huko juu angani hapatoshi—sauti za kelele za mji ulioanguka zinagongana na vigelegele vya majeshi yaliyoshinda. Na sauti nyingine inasikika masikioni mwa Yoshua tu: **“Hapatakuwa na mtu yeyote atakayeweza kusimama mbele yako.”**

# Ai Mbele ya Yoshua

Kama Yeriko mji ule mkuu umeanguka chini namna hii nani anaweza kusimama mbele ya majeshi ya Yoshua? Sasa Israeli inaweza kusonga mbele kifua mbele.

Mbele yao kuna mji wa Ai. Yoshua anatuma wapelelezi. Nao wanarudi na ripoti: "Ah! Israeli inaweza kuuchukua mji huo kihurahisi. Yoshua, huitaji kwenda; baki, na wachache wetu watakwenda na kuuteka mji." (ling. Yos 7:3). Wazo hili linamuingia Yoshua kichwani. Naye anatuma wanaume elfu tatu hivi huku wengine wakibaki kambini. Tazama wanavyomachi kwa madaa kama wana kwaya wakielekea mji wa Ai.

Lakini wanaume wa mji mdogo hawajioni wadogo na hawako tayari kulaza mkia tumboni mbele ya wanaume wenzao. Kumbe mtu asiye na utisho wa Mungu hatishi hata wasifa wake uweje. Wenyeji wa Ai wanawasubiria waisraeli wakaribie. Vita imeanza... Mishale inarushwa; mapanga yanaangushwa; makombeo yanazungushwa; na ngumi zinashushwa. Vita inaendelea. Israeli kijasho kinawatoka. Dakika 90 zinakwisha. Na matokeo ni haya: Waai wamewapiga waisraeli barabara na waisraeli wamekimbia kama mbwa anayetupiwa mawe na watoto.

Na hilo si ajabu. Mshindi alijulikana mapema hata kabla vita haijaanza. Israeli imekosea tokea mwanzo. Wamesahau siri ya ushindi wao. Wamesahau kwamba walivuka Yordani na kuingusha Yeriko si kwa misuri yao ya kijeshi bali kwa imani yao kwa Mungu. Waliamini kuwa vita ni ya Bwana na ushindi ni wa Mungu. Iko wapi sasa imani yao kwa Mungu? Wamesahau udogo wa uwezo wao na haja ya kutegemea uweza mkuu wao. Bahati mbaya wamesahau! Lakini hata hivyo haikuwa rahisi kukumbuka.

Nasema tena kosa haikuwa rahisi kukumbuka. Kama adui waliokabiriana naye angekuwa tishio kwao wangekumbuka udhaifu wao na kutumainia ushindi wa Bwana. Lakini haikuwa hivyo. Mbele ya macho yao Ai ilionekana haina nguvu. Waliona adui yao hawezi kuwanyima usingizi. Wakahisi kama wao wanaweza kupigana kwa nini wamsumbue Mungu?

- Kama ninaweza kujipangia maisha kwa nini niombe mwongozo wake?
- Kama ninaweza kusoma na kuelewa kwa nini nitegemee uwezo wake kufaulu?
- Kama ninaweza kupata dawa kwa nini niombe Mungu aniponye?
- Kama ninaweza "kunywa kidogo" na kujisahaulisha umaskini wangu kwa nini niombe Mungu anipatie amani yake.

Labda niseme, si rahisi kukumbuka kumtegemea Mungu kama ninahisi ninajitegemea.

Sasa jeshi lililoogopa kumsumbua Mungu linarudi kambini na kuripoti kwa Yoshua: “Oh, afande, tumeshindwa. Wale wanaume wa Ai kumbe ni imara. Hatukuwaweza.” Yoshua kusikia hivyo anaanguka chini-uso chini, chini akilalamika: “aibu hii niipeleke wapi Mungu?” “Mungu uko wapi, mbona ameacha wana wako waaibike?”

Unadhani Mungu amjibuje? Ambembeleze na kumpa pole kwa yaliyompata? Sikia Mungu alivyomjibu, “Haya! Inuka, mbona umeanguka kifudifudi hivi? Tengeneza mambo ya nyumba yako. Upesi Yoshua anamwamini Mungu, ananyanyuka na kutenda kama alivyoagizwa. Na tayari ujasiri wake wa zamani unamrudia.

Haraka, Yoshua analipanga upya jeshi lake. Anawaambia Israeli: Tutaenda wanaume wote, hatutabakiza mtu, wote kwa msaada wa Bwana tutautwaa mji wa Ai (ling.Yos 7:3; 8:3).

Kwa mara nyingine tena Israeli inasonga mbele kuelekea Ai. Siku ya leo uhai wa Ai umeamuliwa. Mbele za Yoshua anayemtegemea Mungu Ai haitasimama tena. Hilo wanaume wa Ai hawalijui. Tazama sasa waai wanazingirwa. Wanajaribu tena kutunisha misuri yao. Lakini haisaidii. Waone wakipigwa na kupigika. wanaangalia nyuma yao na kushuhudia mji wao ukiteketezwa kwa moto na wingu la moshi likipandaa juu angani. Askari wa Ai wanasalimu amri. Unaweza kusikia tena mgongano wa sauti angani. Sikia vilio vya kushindwa na kelele za ushindi. Lakini Yoshua anasikia sauti nyingine ikimwambia: **“Hapatakuwa na mtu yeyote atakayeweza kusimama mbele yako.”**

## Wagibeoni Mbele ya Yoshua

Israeli ikiwa bado inafurahia uaminifu wa Mungu kwa ahadi zake, Yoshua anatembelewa na wageni. Wageni hawa wamesikia Yordani ilivyopisha njia kwa Israeli apite; wamesikia kuta za Yeriko zilivyoanguka bila mikono ya mwanadamu; na jinsi mji wa majirani wao wa Ai ulivyokanyagwa na majeshi yasiyorudi nyuma. Hofu ikawabana na pumzi ikawaishia. Wanajua hakuna mtu yeyote anakayeweza kusimama mbele ya Yoshua. Wameona kupepeza bendele ya taifa lao la Gibeoni mbele ya Yoshua ni kiburi kinachoweza kuwagharimu maisha. Hivyo wameweka silaha zao chini na kukimbilia chini ya mbawa za Israeli kwa usalama wao. Na hapo Yoshua anakumbuka tena: **“Hapatakuwa na mtu yeyote atakayeweza kusimama mbele yako.”**

# Wafalme Watano Mbele ya Yoshua

Ni siku nyingine tena imepambazuka na majeshi ya Bwana yako tayari kusonga mbele. Wakujisalimisha wajisalimishe bila kuchelewa. Leo kabla jua halijashuka magharibi, utashuhudia mazishi matano ya kifalme waliokataa kujisalimisha. Hao ni wafalme wenyeji wa Kaanani, wameungana kumzuia Yoshua asisonge mbele (nawataja: mfalme wa Yerusalemu, mfalme wa Hebroni na mfalme wa Yarmuthi na mfalme wa Lakishi na mfalme wa Egloni [10:5}). Wamejikusanya pamoja katika umoja wao kumpinga Yoshua. Hawaju kuwa wanapingana na Mungu. Wanakuja kwa njia moja, lakini watarudi kwa njia elfu saba.



Kwa muda aliouchagua Yoshua mapigano yameanza. Yoshua anawatokea kwa ghafla! Ghafla hii imewachanganya maadui. Tayari Wakaanani wanamgeuzia Yoshua migongo. Mungu naye anatuma mvua kali, mawe makubwa toka mbinguni yanawaangukia kokote wanakokimbilia. Yoshua anawafukuzia ili awamalizie. Mshike-mshike, mbio-mbio. Jua nalo linakimbilia magharibi. Yoshua anahisi jua likishuka atakuwa hajamaliza kazi. Na kazi lazima iishe; leo, zege hailali. Ndipo Yoshua anamwomba Mungu jambo ambalo hakuna mtu aliyezaliwa na mwanamke amejaribu kuliomba. Anaomba jua lisimame. Cha ajabu Mungu anasikia. Na jua linasimama (ukipenda sema dunia inasimama) kumpatia nafasi Yoshua amalizie kazi ya Bwana. Na siku hii wakaanani wengi wanalia na kusaga meno—na wacha walie: huwezi kupingana na Mungu!

Lakini wafalme wao wanajifanya wajanja. Hao wameakimbilia kwenye pango moja kwa usalama wao. Upesi wamegundulika, malikia wa nyuki amepatikana. Yoshua anaagiza watolewe pangoni na kuletwa kwa Yoshua. Chini wanalazwa chali. Ona mtumishi wa Mungu na wanajeshi wake wakizikanyaga shingo ngumu za wafalme hawa. Na kisha upanga wa Yoshua unawaangukia shingo mmoja baada ya nyingine. Damu kila mahali. Kisha kwa amri ya Yoshua askari wanaitupia miili yao pangoni na kufunga lango la pango na mawe makubwa. Hayo ndio mazishi ya wafalme watano (10:22-27). Na sasa jua linaweza kushuka.

Unadhani nani alihubiri kwenye mazishi ya hawa wafalme? Ni Yoshua. Na huwenda unajua tayari mada ya hubiri lake: **"Hapatakuwa na mtu yeyote atakayeweza kusimama mbele yako."**

Lakini unasema, "hapana... inatisikitisha kuona wafalme watano wanauwawa kikatili bila huruma na kuzikwa bila heshima. —hakuna haki za binadamu hapa". Hapana, ndugu labda hujaambiwa uovu wa wafalme hawa. Wafalme hawa wamekataa wenyewe kuishi. Kwa kumkataa Yahwe mwenye uzima wamejinyonga wenyewe. Yordani ilipofunguka walisikia, Yeriko na Ai ziilipoanguka walisikia. Wafalme hawa na watu wao walitakiwa kufanya nini kama sio kujisalimisha kwa Mungu wa Yoshua kama wagibeoni walivyofanya? Wafalme wanaopingana na mfalme wa wafalme wamepoteza haki ya kuishi na hawastahili mazishi ya heshima.

Na tena kabla hatujaondoka hapa katika kaburi lao, hebu tusaidiane kuwatupia wafalme wengine watano wanaothubutu leo kunyanyua shingo zao mbele za Mungu wa enzi yote. Wa kwanza mfalme kiburi-tupia. Wapili mfalme ubinafsi—tupia. Tatu mfalme ushirikina; nne mfalme wivu—tupia. Na ongeza mfalme uvivu—kama, hata mmoja asikimbie, wote waingie shimoni. Maana, **"Hapatakuwa na mtu yeyote atakayeweza kusimama mbele [zetu]."**

# Mwisho

Hadithi ya Yoshua inamalizika kwa maneno haya: "BWANA ...[aliwapa] Israeli raha mbele ya adui zao pande zote" (23:1). Kweli Mungu ni mwaminifu kutimiza ahadi zake—na ndiyo tabia yake. Alikuwa hivyo kwa kizazi cha Yoshua na itabaki hivyo mpaka Mwana wa Adamu atakaporudi. Aliyoyafanya Yordani, na Yeriko, na Ai na kwa wafalme watano; Atayafanya Kampala na Lubumbashi na Bujumbula na Kigali na Nairobi na Dar. Mungu wa Yoshua hazeeki na ahadi zake hazichakai. Kama Bwana aishivyo, hata wewe ukiamini hakuna mpinzani anayeweza kusimama mbele zako:

- Ukiamini hakuna **ugonjwa** unaoweza kusimama mbele zako (maradhi yanaweza kutesa mwili lakini hayawezi kupokonya roho yako mikononi mwa Mungu).
- Ukiamini **mauti** haiwezi kusimama mbele zako (kifo kinaweza kukulaza chini lakini siku ya tatu utanyanyuka)
- Ukiamini **umaskini** hautasimama mbele zako (umaskini unaweza kutoboa mifuko yako lakini si moyo wako).
- Ukiamini hakuna **dhambi** inakayoweza kusimama mbele zako (dhambi inaweza kukusumbua lakini haiwezi kukutawala).

Yote yawezekana kwa yeye amwaminiye Mungu. Lakini Mwana wa Adamu ajapo atatukuta tukiamini?

Yoshua hamalizi kisa chake bila kutaka wasomaji kufanya maamuzi magumu: kumwamini Mungu aliyowapa nchi hii—Mungu wanayemfahamu—au kutumikia miungu ya nchi hii—miungu usiyoifahamu.

## Tuombe:



Oh Mungu wa Yoshua na Mungu tunayekufahamu! Uaminifu wako umefahamika na watu wa kizazi cha Yoshua na hata chetu.

Tunajua unastahili kutumainiwa kuliko wengine. Tunajua benki zinaweza kufirisika, kampuni zaweza kuhama, afya inaweza kufifia, na marafiki wanaweza kutuacha, lakini si wewe. Wewe upo nasi mpaka mwisho wa wakati.

Utuhurumie kwa kupungukiwa imani yetu kwako. Tunasikitika tumekuvunja moyo. Tusaidie basi kutoamini kwetu. Tuondolee hofu kuwa utatuachia tudondoke tukijiachia mikononi mwako. Tushindie mashaka kwamba utatuacha wenyewe tupambane na adui anayetuzidi nguvu. Bwana tuongezee imani. Tupe kuaminia maisha yetu mikononi mwako.

Maana sisi ni watoto wako; na wokovu ni wako, na ushindi, na mafanikio, vizazi hata vizazi. Amina

(Kama umebarikiwa na somo hili. Utapenda kupata lingine kama hili lenye kichwa: *Yoshua: Maisha ya Mafanikio katika Neno la Mungu. Tembelea tovuti hii* www.mwakalindile.weebly.com *au wasiliana na mwandishi kwa namba +255(0)687 060 516*